DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635674 Pages: 642-646




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# FARG'ONA VODIYSINI O'RGANGAN AYOL ARXEOLOGLAR

***Alisher Doniyorov***
*TDSHU professori. Tarix fanlari doktori*

***Mahliyo Turdixo'jayeva***
*TDSHU tayanch doktoranti*
turdixujayevamakhliyo@gmail.com

**Kalit so'zlar:** Farg'ona vodiysi, arxeologiya, farg'onashunos, arxeolog, Tatyana Grigorevna Oboldueva, Vera Andreevna Bulatova, Natalya Grigoryevna Gorbunova, fotograf, kartograf, ekspeditsiya.

**Annotatsiya:** Maqolada Farg'ona vodiysini arxeologik jihatdan tadqiq etishga umrini sarflagan serg'ayrat, mehnatsevar va nomdor rus farg'onashunos arxeolog ayollari Tatyana Grigorevna Oboldueva, Vera Andreevna Bulatova, Natalya Grigoryevna Gorbunovalar haqida so'z boradi. Vodiyning arxeologik jihatdan o'rganganilishi hamda Farg'ona vodiysi arxeologik muammolari yechimiga oid ushbu ayol arxeologlarning turli fikr va mulohazalari va ilmiy tadqiqot natijalari maqolada yortilgan bo'lib, ushbu masalada sezilarli iz qoldirgan olimalarning ilmiy merosi va ularning xulosalari keltirilgan

## FEMALE-ARCHEOLOGISTS EXPLORE THE FERGANA VALLEY

**Key words:** Fergana Valley, archeology, Fergana specialist, archeologist, Tatyana Grigorievna Oboldueva, Vera Andreevna Bulatova, Natalya Grigorievna Gorbunova, photographer, cartographer, expedition.

**Abstract:** The article provides about active, hardworking and famous Russian female archaeologists Tatyana Grigoryevna Obolduyeva, Vera Andreevna Bulatova, Natalya Grigoryevna Gorbunova, who devoted their lives to archaeological research of the Ferghana Valley. The article highlights the different views and judgments of these women archaeologists regarding the archaeological study of the valley and the solution of the archaeological problems of the Fergana Valley and the results of scientific research, as well as the scientific heritage of scientists who left a significant mark on this issue and their conclusions.

## АРХЕОЛОГИ-ЖЕНЩИНЫ ИЗУЧАЮЩИХ ФЕРГАНСКОЙ ДОЛИНЫ

**Ключевые слова:** Ферганская долина, археология, ферsuccessfulовед, археолог, Татьяна Григорьевна Оболдуева, Вера Андреевна Булатова, Наталья Григорьевна Горбунова, фотограф, картограф, экспедиция.

**Аннотация:** В статье рассказывается об активных, трудолюбивых и известных российских женщинах-археологах Татьяне Григорьевне Оболдуевой, Вере Андреевне Булатовой, Наталье Григорьевне Горбуновой, посвятивших свою жизнь археологическим исследованиям Ферганской долины. В статье освещаются различные взгляды и суждения этих женщин-археологов относительно археологического изучения долины и решения археологических проблем Ферганской долины и результаты научных исследований, а также научное наследие ученых, оставивших значительный след в представлен этот вопрос и их выводы.

---

Farg‘ona vodiysi tarixidagi haqiqatlarni ochib berishda olimlar bilan bir qatorda olimalar ham tinimsiz mehnat qilganlar. Shunday serg‘ayrat tadqiqotchilardan biri Tatyana Grigorevna Oboldueva 1908 yil 22 yanvarda Rossiyaning Tyumen shahrida vrach oilasida tug‘ilgan. Talabalik yillarida O‘rta Osiyo tarixi muzeyining arxeologiya bo‘limida ishlashni boshlagan, 1930 yildan boshlab Farg‘ona arxeologik ekspeditsiyalarida ishtirok etgan. Aynan vodiy qadimgi tarixini o‘rganuvchi birinchi maxsus 1933 va 1934 yillardagi ilmiy ekspeditsiyada ishtirok etishi Oboldueva uchun ulkan yutuq edi. U ushbu ekspeditsiyada nafaqat  arxeolog, fotograf, kartograf vazifasini ham bajargan[1.B 73]. T.G. Obolduyeva asosan Farg‘ona vodiysining shimoli-sharqiy va janubi-g‘arbiy hududlaridagi arxeologik ekspeditsiyalarda ishlagan.

1939 yilda Katta Farg'ona kanali qurilishi bo'yicha arxeologik ekspeditsiyaning birinchi otryadiga rahbarlik qilgan. T.G. Obolduyevaning bronza davri, keyinchalik Chust deb ataladigan Farg‘ona dehqonlar madaniyatini kashf etishda katta mehnati bor. Shuningdek, u Eylaton madaniyatini ham bir qancha o‘rgangan. U o’zbek tilini yaxshi bilganligi uchun qazilma ishlari jarayonida yaqin atrofdagi qishloq odamlari bilan juda yaxshi muloqot qilardi. Ular ham Tatyana Grigoryevnani “Tanya opa” deb chaqirishar edi [1.B 78]. Arxeolog Gorbunovaga yozgan maktubida Farg‘onani o‘rganganidan baxtli ekanligi, bu yerdagi faoliyati qadrli ekanligini ta’kidlagan. Uning mavjudligi barcha ekspeditsiyalarda o‘ziga xos muhit yaratdi, u yerda taslim bo‘lmaslik va qiyinchiliklardan nolishning iloji  yo‘q

edi, chunki u yoshi eng kattasi edi. (“Men o‘zimni dinozavr kabi his qilaman”, dedi u N.G. Gorbunovaga yozgan maktubida) [2.C 253]. Olimaning 17 ta aynan o‘zi yozgan ilmiy ishlarida Farg‘onaning arxeologik qiyofasi aks etganligini ko‘rishimiz mumkin. Tatyana Grigorevnaning vodiy tarixi va arxeologiyasiga bag‘ishlagan ilmiy ishlaridan bir qatori halicha tarixshunoslikda eng ko‘p foydalaniladigan ishlar qatorida turadi. Masalan, Shimoliy Farg‘ona kanalidagi arxeologik kuzatuvlar, Katta Farg‘ona kanali qurilishidagi arxeologik ekspeditsiyaning birinchi otryadi ishlari to‘g‘risida hisobot, Farg‘ona viloyatining janubi-sharqidagi manzilgoh qazilmalari, Farg‘ona ekspeditsiyasi va boshqalar.

Farg‘ona vodiysi tarixini mukammal tadqiq etgan va bir qator yangiliklarni fanga ma’lum qilgan ayol arxeologlardan yana biri Vera Andreevna Bulatovadir. Moskva shahrida tavallud topgan Bulatova mashhur arxeolog M.E.Massonning dastlabki shogirdlaridan biri bo‘lgan. Vera Andreeyevnaning ilmiy tadqiqotlaridagi boshqalardan farqli jihati, u obyektlarni arxeologik jihatdan o’rganishda etnografik materiallar bilan hamohang ravishda tadqiqot olib borgan. Uning aynan manashu ish uslubi tadqiqotlarini har doim kompleks tarzda olib borishiga sabab bo‘lgan. U irodali, o‘ziga nisbatan qattiqqo‘l, talabchan, tartibli va mehnatkashligi bilan ko‘pchilikning xurmatini qozongan edi. Bulatova o‘zining arxeologiya sohasidagi to‘laqonli faoliyatini 1957 yilda O‘zbekiston FA Tarix va arxeologiya institutiga katta ilmiy xodim bo‘lib ishga kirganda boshladi. U Yahyo G’ulomov boshchiligidagi arxeologik ekspedisiyalarda doimiy a‘zo edi. Aynan mana shu yillarda u Farg‘ona vodiysidagi o‘rta asrlarga oid ko‘plab shaxristonlarda tadqiqotlar olib bordi. Ayniqsa, Farg’ona viloyatining Quva shahristonida olib borgan tadqiqotlari uni dunyoga mashhur qildi[3.C 7-11].

Bulatova Quva materiallari asosida “Quvadagi Budda ibodatxonasi” (1961), “Quvadagi X-XI asr qabristoni” (1963) va “Quvadagi VII asr uy-joy kompleksi”(1966) nomli bir necha maqolalarni e’lon qilgan edi. Bulatovaning Quva shaxristonida olib borgan izlanishlari nafaqat Farg‘ona vodiysi, balki butun Markaziy Osiyoning VII-VIII asrlardagi shaharsozlik madaniyatini namoyon qilib berdi. Uning izlanishlari tufayli Farg‘ona xalqlarining islomgacha bo‘lgan ijtimoiy-

siyosiy, ma'naviy-ma'rifiy, diniy-estetik dunyoqarashlari va ularning turmush tarzi to'g'risida tasavvur hosil qilish imkoniyati tug'ildi. Keyingi davr tarixchilari Markaziy Osiyoning, xususan Farg'onaning islomgacha bo'lgan davri haqida tadqiqot olib borganda, V.A.Bulatovaning izlanishlariga murojaat qilmasdan o'tolmaydi[4.C 2-4]. Vera Andreyevna Bulatova (Levina) salkam bir asr umr ko'rib, 2014 yil 11 dekabrda Toshkent shahrida olamdan o'tdi[1.B 115]. Undan Markaziy Osiyo tarixiga oid o'nlab kitoblar, ilmiy maqolalar, olamshumul ixtirolar qoldi. Xususan, Farg'ona arxeologiyasiga va tarixiga oid ma'lumotlar bizga meros bo'lib qoldi.

Ziyolilar oilasi vakili, dastlabki tadqiqotlarini qabr va qo'rg'onlar bilan boshlagan yana bir yirik farg'onashunos areolog Natalya Grigorovna Gorbunova 1927 yil 2 mart kuni Lelingradda tavallud topgan. Talabalik yillaridanoq mashhur yirik A.Bernsham rahbarligidagi Pomir-Oloy, Tyan-Shan va Pomir-Farg'ona ekspeditsiyalarida ishtirok etgan Gorbunova 1951 yili Farg'onaga keladi va viloyat o'lkashunoslik muzeyida, ilmiy ishlar bo'yicha direktor o'rinbosari sifatida ish boshlaydi. Uning bir yaxshi odati bor ediki, manzilgohda tadqiqot boshlansa, shu hududni kompleks tarzda, to'laligicha o'rgangan [1.B 155]. Gorbunovaning noyob iste'dodlaridan biri shunda ediki, u muzey ishi bilan dala tadqiqotlarini uyg'unlashtira olgan olima edi. Uning fanga kiritgan yangiliklaridan biri Farg'onadagi qadimgi temir davri madaniyatini ikki davrga, ya'ni Eylaton-Oqtom(m.a. VI-mil. II asrlar) va Qo'g'ay-Qorabuloq(mil. II-VII asrlar) davrlariga bo'lib o'rganish lozimligini haqidagi qarashlari edi[5.C 184-187].

Farg'ona tarixi tadqiqotlarini umumlashgan natijalarini N.Gorbunovaning 1986 yilda Londonda chop etilgan "Qadimgi Farg'ona madaniyati" nomli kitobida ko'rishimiz mumkin. Olima tadqiqotlarida ko'chmanchi xalqlarning etnografik materiallarini har bir geografik hududning arxeologik materiallari bilan taqqoslab chiqilishi yutuqli taraflaridan hisoblanadi. Umumiy miqdorda oladigan bo'lsak Gorbunova 130 dan ortiq ilmiy ishlar muallifi va ularning aksariyati nashr etilgan. Haligacha olimaning ilmiy merosi ko'plan bugungi kun tadqiqotchilari uchun muhim manba bo'lib hizmat qilmoqda.

Xulosa sifatida aytadigan bo‘lsak, nafaqat bugungi kunda qolaversa yaqin o‘tmishda ham ayollar barcha yo‘nalishda ayniqsa ilm sohasida yetarli darajada yutuqlarga erishib kelmoqda. Yuqorida ismlari zikr etilgan ayol arxeologlar qiyinchiliklarga duch kelsada tinimsiz mehnatlari va harakatlari bilan tarixda qoldilar. Olimlar bilan bir qatorda olimalar tarixi va ularning ilmiy tadqiqotlari natijalari haqida ilmiy izlanishlar olib borish va bu orqali ularning yutuqlaridan foydalangan holda bugungi kun uchun ham ayol arxeolog farg‘onashunlarni yetishtirish jamiyatimiz oldida turgan muhim masalalardan biri ekanligi namoyon bo‘lmoqda.

**FOYDALANILGAN DABIYOTLAR**

[1 ]. Хошимов Б Фарғонашунос археологлар — Фарғона: 2020. 356 b

[2]. Горбунова Н.Г. Брыкина Г.Л. Заднепровский Ю.А. Памяти Татьяны Григорьевны Оболдуевой ( 1908-1995 ) // РА. 1996 Вып.1 252 с

[3]. Филанович М. И. Вера Андреевна Булатова // Археологические исследования в Узбекистане -2004—2005 годы. Выпуск 5. — Ташкент: «Фан», 2006. 284 b

[4]. Арапов, Алексей. Булатова (Левина) Вера Андреевна. Письма о Ташкенте (12 декабря 2014). Дата обращения: 8 июня 2019.

[5]. Козенкова В. И. Памяти Натальи Григорьевны Горбуновой (1927—2000) // Российская археология : журнал. — Москва: Наука, 2001. — № 3. 194 с.